

# MARL






# MALTA




## Fuljett maħruġ mill-MARL

## Għad-Dilettanti tar-Radju

## Maltin u Għawdxin

### Numru 26

### Mejju 2008

# Fiċ-Ċentru mhux  permess tipjip



## Mill-Editur

Ħbieb,
Nilqagħkom għal ħarġa oħra ta' dan il-fuljett ta' Mejju 2008 li hija s-26 ħarġa ta' din is-sensiela.

Nhar is-Sibt, 4 ta' Mejju, inżamm eżerċizzju ta' emergenza madwar id-dinja kollha, fejn stazzjonijiet minn madwar id-dinja għaddew messaġġi lil xulxin. Sar ukoll użu mill-internet biex għaddew numru ta' messaġġi, imma wieħed irid jiftakar li f'emerġenza aktarx li l-internet jinqata'.

Għalhekk huwa mportanti li kulħadd ikun kapaċi jikkomunika permezz ta' l-apparat tiegħu anki permezz ta' batteriji jew ġeneraturi ta' emerġenza.

Hawn Malta kellna żewġ stazzjonijiet li kienu mħaddma minn żewġ gruppi mill-ġrupp ta' emerġenza. Dawn l-istazzjonijiet kienu fiċ-Ċentri tad-Dipartiment tal-Protezzjoni Ċivili, wieħed f'Ta' Kandja u l-ieħor f'Kordin. Iż-żewġ stazzjonijiet għaddew numru ta' messaġġi fuq l-**ĦF** kif ukoll messaġġi li kienu rċevew lil xulxin fuq il-**VĦF**.

Interessanti li kellna messaġġ mill-Amerika fejn id-dilettanti tar-radju ilhom żmien twil ħafna joffru servizz ta' komunikazzjoni ta' emerġenza fejn tant huma armati li kienu qed jużaw ukoll it-**2.4GHz**.

Tajjeb li nfakkar li minkejja li hawn Malta bdejna uffiċjalment is-sena l-oħra, għalkemm ingħataw servizzi qabel bħal meta' ġie l-Papa u meta kienu ġew l-immigranti illegali Albaniżi, il-grupp ipprovda wkoll servizz permezz tat-televiżjoni.

Biex niġi għal ħaġa oħra, nixtieq insemmi li ġieli jkun hemm min igerger ma membri oħra fuq xi affarijiet li ma jkunux jogħġbuh personalment. Saħansitra ġieli saru allegazzjonijiet infondati anki kontra l-membri tal-Kumitat.

Dan qiegħed iwassal biex xi membri, speċjalment dawk ġodda, ma jibqgħux jersqu lejn iċ-Ċentru tagħna u b'hekk qegħda ssir ħsara lill-**MARL**.

Il-Kumitat huwa dejjem lest biex jisma l-ilmenti ta' kull membru, u min ikollu xi lment jew suġġeriment x'jagħmel għandu jressqu bil-miktub lill-Kumitat ħalli jkun jista' jiddiskutih u jagħti deċiżjoni.

Meta l-Kumitat jieħu xi deċiżjoni għandha tkun torbot u ma jkunx ġust li jekk dik id-deċiżjoni ma togħġobx lil min ikun għamel l-ilment jew suġġeriment jibqa' għaddej bit-tgergir mal-membri l-oħra għax dan mhux aġir ta' mġieba tajba fid-dar tal-**MARL** kif ipprovdut fl-Istatut tagħna.

Tinsewx li bħala dilettanti tar-radju l-għan tagħna huwa li mhux biss nikkomunikaw bir-radju u niżviluppaw l-għarfien ta' dan il-qasam, imma li nkunu ta' għajnuna lill-oħrajn u ma nagħmlu xejn jekk qabel ma nkunux qisna jekk jistax iweġġa jew jagħmel ħsara lill-oħrajn.

Biex nifhmu aħjar, aktar l-isfel għandkom dak li huwa msejjah bħala l-Kodiċi tad-Dilettati tar-Radju li kien ġie magħmul minn **Paul M. Segal**, ex-**W3EEA**, **W9EEA**. Għalkemm tissemma l-**ARRL**, din għandha tinqara, fil-każ tagħna, il-**MARL** bħala l-Għaqda Nazzjonai li tirraprezenta d-Dilettanti tar-Radju f'Malta kemm ma l-Awtoritajiet Nazzjonali kif ukoll ma dawk internazzjonali.

Aqraw din il-kodiċi u staqsu lilkom infuskom jekk inthom inthomx skond dak li jingħad f'dik il-kodiċi, u jekk le, inthomx lesti u tagħmlu dak kollu meħtieġ biex tinbidlu ħalli tkunu tassew denji li tissejħu dilettanti tar-radju.

Nittama li l-informazzjoni fil-fuljett issibuha siewja għalikom u jekk ikollkom xi artiklu jekk jogħġobkom ħalluh fil-kaxxa tal-**QSL** tiegħi.

**Lawrence 9H1AV / 9H9MHR**

## Kodiċi tad-Dilettanti tar-Radju

**L-Ewwel**

**Id-Dilettant tar-Radju huwa konsiderevoli… Huwa qatt ma juża apposta l-arja (stazzjon tiegħu) b'tali mod li jnaqqas il-gost ta' l-oħrajn.**

**It-Tieni**

**Id-Dilettat tar-Radju huwa leali… Huwa joffri l-lealta', l-inkoraġġiment u s-sostenn tiegħu lil sħabu d-dilettanti tar-radju, iċ-Ċentri lokali u l-American Radio Relay League (hawnhekk tiġi l-MARL), li permezz tagħha huwa r-rappreżentat id-Delizzju tar-Radju.**

**It-Tielet**

**Id-Dilettant tar-Radju huwa progressiv… Huwa jżomm l-istazzjon tiegħu aġġornat bl-aħħar żviluppi tax-xjenza. Huwa mibni tajjeb u effiċjenti. Il-prattika operattiva tiegħu ma fiha l-ebda nuqqas.**

**Ir-Raba'**

**Id-Dilettant tar-Radju huwa dħuli… Jibgħat bil-mod u paċenzjuż meta mitlub, parir u taħriġ ta' ħabib lil min għadu jibda, għajnuna, kooperazzjoni u konsiderazzjoni ħanina għall-interessi ta' l-oħrajn; dawn huma l-marki ta' l-ispirtu tad-Dilettanti.**

**Il-Ħames**

**Id-Dilettat tar-Radju huwa bilanċjat… Ir-radju huwa d-delizzju tiegħu. Huwa qatt ma jħallih ifixkel id-dmirijiet li huwa għandu lejn darhu, xogħolu, l-iskola tiegħu, jew tal-komunita' tiegħu.**

**Is-Sitta**

**Id-Dilettant tar-Radju huwa Patrijiott.. L-għerf tiegħu u l-istazzjon tiegħu huma dejjem lesti għas-servizz ta' pajjiżu u tal-komunita' tiegħu.**

**Paul M. Segal, ex-W3EEA, W9EEA**

**Nittama li taqraw u tixtarru sewwa din il-kodiċi.**

**Lawrence**
**9H1AV/9H9MHR**

## Radju Diġitali

Bħal ma jafu ħafna, il-maġġoranza ta l-apparat għandu xi ħaġa diġitali. Kemm ikollu minnu diġitali jiddependi mill-apparat partikolari, imma m'hemmx dubju li jkun interessanti li kulħadd, għalmenu bażikament,jkun jaf kif taħdem is-sistema diġitali.

Għal dan il-għan, **Robin**, **9H1ZZ** qiegħed jagħti żewġ lezzjonijiet bħala introduzzjoni għas-sistema diġitali. Dawn il-lezzjonijiet qed jinżammu fl-aħħar żewġ Ħdud ta' Mejju bejn l-10.00 u 12:00, bl-ewwel lezzjoni ingħatat il-Ħadd 18 ta' Mejju.

Inħeġġiġkom biex tidħlu fil-grupp tal-Yahoo tal-**MARL** ħalli tkun aġġornati bl-aħħar informazzjoni għax jista' jkun li jkun hemm xi tibdil li ma nilħqux nagħmluh f'dan il-fuljett.

Ħadd ma jista' jkollu skuża li m'għandux internet għax jista' jmur il-Kunsill Lokali tal-Lokalita' tiegħu u għandu l-użu ta' l-internet b'xejn.

Robin aktarx jikteb xi ħaġa fuq dan is-suġġett ħalli nkunu nistgħu nġibuha fuq dan il-fuljett.

**Lawrence**
**9H1AV / 9H9MHR**

## Il-Grupp tad-Dipartiment tal-Protezzjoni Ċivili

Aktar 'il fuq semmejna li fil-bidu ta' Mejju inżamm eżerċizzju internazzjonai fejn il-gruppp ta' voluntiera tal-**MARL** li qiegħed jaħdem id f'id mad-Dipartiment tal-Protezzjoni Ċivili ħa sehem fih minn Ċentri tal-Protezzjoni Ċivili. Aktar l-isfel għandkom xi ritratti ta' l-operazzjonijiet li saru dak in-nhar miċ-Ċentru tad-Dipartiment tal-Protezzjoni Ċivili f'Ta' Kandja, waqt li l-membri tal-grupp huma dawn li ġejjin.

**9H1M Dominic , 9H1AA George , 9H1AK Alfred , 9H1AV Lawrence , 9H1BW Chris , 9H1CS Steve Cesare , 9H1ES Fortunato Bonnici , 9H1HQ Anthony , 9H1PI Ivan , 9H1PS Arthur , 9H1RA Ray , 9H1SF Steve , 9H1VC James , 9H1VW Joe , 9H1XE Edwin , 9H1XS Ronald , 9H1YZ Silvio , 9H5OU Joseph**



**VHF/UHF 1.5 Wavelength vertical**
**(2 X ¾ mewġa antenni tal-karozza)**



**Antenna VHF/UHF**



**Windom ma' l-arblu tal-bandiera**



**Sfortunatament ma kellnix aċċess għat-torrijiet, imma m'hemmx dubju li jkollna aċċess f'emerġenza tassew**



**9H1SF Steve**



**9H1AV, 9H9MHR Lawrence**



**9H1SF Steve, 9H1ES Fortunato, 9H1BW Chris, 9H1RA Ray jidħqu b'ċajta**




**9H1ES Fortunato jitlob għal intervent divin bl-ispirtu meħtieġ fil-qrib**




**9H1BW Chris, 9H1VW Joe, 9H1XS Ronald, 9H1SF Steve, 9H1ES Fortunato jintona l-antenna vertikali fuq it-80 metru**





**Batterija għall-apparat tat-80 metru**

**9H1RA Ray**

**Lawrence**
**9H1AV / 9H9MHR**

## Ritratt



Xi żmien ilu kont ġibtilkom ritratt antik. Barra l-barranin kien hemm l-aħħar wieħed in-naħa tal-lemin li ma kontx naf min hu. Illum għandi l-informazzjoni mingħand **Ivan**, **9H1PI**. Mix-xellug: **George Galea 9H1CX**, **Christopher Warren 9H1BW**, **W??, W??,** **Karmenu Fenech 9H1AQ**, **Fortunato Bonnici 9H1ES**, **Carmel Bonello 9H1ED (SK),** **John Bartolo 9H1ET**, **Tony 9H1EW.** Tony, jew xi ħadd li jaf fejn qiegħed. Nieħdu pjaċir jekk nerġgħu narawk.

**Lawrence**
**9H1AV / 9H9MHR**

## Pjanta tat-Telegrafu



Din il-pjanta li tagħmel fjuri sofor hija magħrufa bħala l-Pjanta tat-Telegrafu. Irridu niftakru li qabel ma kien ġie mikxuf ir-radju, il-messaġġi kienu jintbagħtu permezz ta' fili imwaħħlin fuq arbli ta' l-injam. Dawn il-fili kienu jmorru minn uffiċċju tat-telegrafu għall-ieħor.

Din il-pjanta tikber mal-ġnub tal-linji tal-ferrovija u l-linji tat-telegrafu fejn il-ħamrija tkun ġiet maqluha. L-isem bl-Ingliż huwa camphorweed, imma minħabba li tikber matul il-linji tat-telegrafu kienet ġiet imlaqqma bħala l-Pjanta tat-Telegrafu.

Inrodd ħajr lil **Ivan**, **9H1PI** għal din l-informazzjoni.

**Lawrence**
**9H1AV / 9H9MHR**

## Fanali

F'ħarġa aktar qabel konna ġibnilkom informazzjoni dwar operazzjoni minn fanali jew bastimenti tal-fanali li kienu u għadhom jintużaw biex iwissu lil vapuri bil-periklu, bħal ma huma baħar baxx jew xtajta viċin.

Għaqda li torganizza operazzjoni ta' tmiem il-ġimgħa kull sena għal Awissu hija l-**ILLW** (**International Lighthouse-Lightship Weekend Organization**)**.** Din hija l-10 sena li din l-operazzjoni qegħda tiġi organizzata fejn id-dilettanti tar-radju huma mistiedna li jikkomunikaw ma kemm jistgħu stazzjonijiet li jkunu fil-fanali jew maġenb il-fanali jew minn fuq il-bastimenti tal-fanali.

L-operazzjonijiet iridu jsiru jew mill-fanali nfushom jew f'bini jew għalqa li tkun tmiss mal-fanali u mhux bħal ma jsir f'attivita' oħra fejn l-operazzjoni tista' ssir minn post sa 1000 metru 'l bogħod.

Din l-operazzjoni m'hijiex kompetizzjoni u ma hemmx obbligu li tibgħatu ma min tkunu tkellimtu u ma hemmx premjijiet, għalkemm jekk tibgħatu din l-informazzjoni tkun siewja.

F'xi snin oħra kien hemm dilettanti tar-radju Maltin li kienu hadu sehem f'operazzjonijiet bħal dawn, u m'għandix dubju li hemm min huwa mħajjar li jieħu sehem.

Li nissuġġerixxu huwa li tikkomunikaw ma' l-organizzaturi biex titpoġġew fuq il-lista ta' dawk li se jieħdu sehem ħalli jkunu jafu bikom u jfittxukom. L-operazzjonjiet din is-sena se jsiru is-Sibt 16 0001 UTC sal-Ħadd 17 ta' Awissu 2359 UTC.

Tistgħu tużaw kull frekwenza u mod ta' trasmissjoni li inthom awtorizzati li tużaw, imma hawn taħt għandkom xi frekwenzi fejn huwa rakkomandat l-aktar li jsiru l-operazzjonijiet.

**CW, PSK, etc.**

| **M** | **Frekwenza MHz** | **Ċentru MHz +/-** | **USA +/-** |
|---|---|---|---|
| **80** | **3.510 – 3.540** | **3.521** | |
| **40** | **7.005 – 7.035** | **7.021** | |
| **20** | **14.010 – 14.040** | **14.021** | |
| **15** | **21.010 – 21.040** | **21.021** | |
| **10** | **28.010 – 28.040** | **28.021** | |

**Leħen**

| | | | |
|---|---|---|---|
| **80** | **3.650 – 3.750** | **3.721** | **3.950** |
| **40** | **7.040 – 7.1** | **7.051** | **7.270** |
| **20** | **14.125 – 14.275** | **14.221** | **14.270** |
| **15** | **21.150 – 21.250** | **21.221** | **21.370** |
| **10** | **28.300 - 28.400** | **28.351** | **28.370** |

Stazzjonijiet **ĊW** jistħu jżidu /**L** jekk qed joperaw minn Fanal jew Vapur tal-Fanal, waqt li dawk bil-leħen jgħidu **LIGHT**, **LIGHTHOUSE** jew **LIGHTSHIP** wara n-nominattiv tagħhom.

Il-paġna ta' l-internet ta' din l-Għaqda hija **http://illw.org/page2.html** u tistgħu tirreġistraw fuq **http://illw.org** waqt li tistgħu tidħlu membri ta' din l-Għaqda fejn is-sħubija hija b'xejn.

Din l-operazzjoni hija sostnuta għal kollox mill-**Amateur Radio Lighthouse Society ARLS** li l-paġna ta' l-internet tagħhom hija **http://arlhs.com**

Tinsewx li din hija separata mill-operazzjoni ta' kompetizzjoni li ssir mill-**ARLHS** imsemmija fil-linja ta' qabel u li tinzamm fl-ewwel tmiem il-Ġimgħa ta' Awissu. Jekk tridu dettalji idħlu fuq il-paġna **http://arlhs.com**

Tinsewx li jekk sejrin taħdmu minn xi fanal jew maġenbu araw li jkollkom il-permess meħtieġ mingħand l-awtoritajiet responsabbli mill-fanal.

Hemm il-Fanal ta' Dellimara, tal-Belt Valletta u tal-Ġordan Għawdex. Inthom li tħobbu tmorru taħdmu minn barra lestu ħalli tattivaw dawn il-fanali.

Radd il-ħajr lil **Ivan**, **9H1PI** għall-informazzjoni.

**Lawrence**
**9H1AV / 9H9MHR**

## Attivitajiet

### Ativita' għad-Dilettanti tar-Radju

**Attivita' għad-Dilettanti tar-Radju se tinżamm fis-6 u s-7 ta' Ġunju 2008, mingħajr waqfien inkluż bil-lejl.**

**Din l-attivita' se tinżamm fiċ-Ċentru tal-MARL u se jkun hemm operazzjonijiet kemm fuq l-ĦF kif ukoll fuq il-VĦF.**

**Min irid se jkun hemm ukoll l-għaġin bħala ikel bi ħlas li jiġi deċiż aktar tard.**

**Dawk kollha interessati għandhom jibbukkjaw minn qabel, imma mhux aktar tard mit-3 ta' Ġunju, biex ma joħorġux diżappuntati, u għandhom ikellmu lil xi ħadd mill-Kumitat jew lil Joseph 9H1AJ.**

### Grupp tal-Yahoo

**Il-kumitat iddeċieda li juża l-email tal-yahoo bħala mezz ta' nformazzjoni mal-membri speċjalment meta xi ħaġa tkun urġenti.**

**Għaldaqstant il-membri kollha huma mħeġġa li jidħlu membri fil-grupp billi jibgħatu e-mail minn fuq il-paġna ta' l-internet tagħna.**

**Illum kulħadd jista' jkollu aċċess għall-internet ghax jekk m'għandux id-dar imur il-Kunsill Lokali fejn jista' juża l-kompjuter u l-internet b'xejn.**

**Lawrence**
**9H1AV/9H9MHR**